

# *Mary* of BETHANY

Lõtọ ni mo wi fun nyin, Nibikibi ti a ba nwasu ihinrere yi ni gbogbo aiye, a o si sọ eyi fun iranti rẹ pẹlu ohun ti o ṣe.

MARK 14:9

**AWỌN OTITỌ MẸRIN WA TI A NILO LATI LOYE NI KIKUN:**

# 1 OLORUN FERAN RE.

Nitori Ọlọrun fẹ araiye tobẽ gẹ, ti o fi Ọmọ bíbi rẹ kanṣoṣo funni, ki ẹnikẹni ti o ba gbà a gbọ́ má bà ṣegbé, ṣugbọn ki o le ni ìye ainipẹkun. JOH 3:16

Olè kì iwá bikoṣe lati jale, ati lati pa, ati lati parun: emi wá ki nwọn le ni ìye, ani ki nwọn le ni i lọpọlọpọ. JOH 10:10

## 2 ENIYAN JẸ ẸLẸṢẸ NIPA ẸDA. NITORINA O YAPA KURO LỌDỌ ỌLỌRUN.

Gbogbo enia li o sá ti ṣẹ̀, ti nwọn si kuna ogo Ọlọrun; ROM 3:23

Nitori ikú li ère ẹ̀ṣẹ; ṣugbọn ẹ̀bun ọfẹ Ọlọrun ni ìye ti kò nipẹkun, ninu Kristi Jesu Oluwa wa. ROM 6:23

Niwọn bi a si ti fi lelẹ fun gbogbo enia lati kú lẽkanṣoṣo, ṣugbọn lẹhin eyi idajọ: HEB 9:27

Ṣugbọn awọn ojo, ati alaigbagbọ́, ati ẹni irira, ati apania, ati àgbèrè, ati oṣó, ati abọriṣa, ati awọn eke gbogbo, ni yio ní ipa tiwọn ninu adagun ti nfi iná ati sulfuru jò: eyi ti iṣe ikú keji. IFI 21:8

**TI ENIYAN BA YAPA KURO LỌDỌ ỌLỌRUN NITORI ẸṣẸ RẸ, KINI OJUTU SI IṣORO YII? NIGBAGBOGBO A MA RONU AWỌN WỌNYI BI AWỌN OJUTU: ẸSIN, IṣẸ RERE, IWA BI O TI WU KI O RI, OJUUTU KANṣOṣO NI ỌLỌRUN PESE.**

# 3 JESU KRISTI NI ONA KAN SOSO SI ORUN.

Jesu wi fun u pe, Emi li ọna, ati otitọ, ati iye: kò si ẹnikẹni ti o le wá sọdọ Baba, bikoṣe nipasẹ mi.
JOH 14:6

Nitoriti Kristi pẹlu jìya lẹ̃kan nitori ẹ̀ṣẹ wa, olõtọ fun awọn alaiṣõtọ, ki o le mu wa de ọdọ Ọlọrun, ẹniti a pa ninu ara, ṣugbọn ti a sọ di ãye ninu ẹmí: I. PET 3:18

Ẹniti o ba gbà Ọmọ gbọ́, o ni iye ainipẹkun: ẹniti kò ba si gbà Ọmọ gbọ, kì yio ri ìye; ṣugbọn ibinu Ọlọrun mbẹ lori rẹ̀. JOH 3:36

# 4 A GBODO FI IGBAGBO SI OLUWA JESU KRISTI FUN IGBALA WA.

Nitori ore-ọfẹ li a ti fi gbà nyin là nipa igbagbọ́; ati eyini kì iṣe ti ẹnyin tikaranyin: ẹ̀bun Ọlọrun ni: Kì iṣe nipa iṣẹ, ki ẹnikẹni má bã ṣogo. EFE 2:8-9

Sọ adura yii si Ọlọrun ni igbagbọ:

Jesu Oluwa, o se pupo fun ife nla re fun mi. Mo jewo elese ni mi mo si toro idariji. O ṣeun fun ku lori agbelebu lati san ijiya fun awọn ẹṣẹ mi. Mo gbagbo ninu ajinde re ninu oku. Lati isisiyi lo, mo gbekele o gegebi Oluwa ati Olugbala mi. Mo gba ebun iye ainipekun re mo si jowo aye mi fun o. Ràn mí lọ́wọ́ láti pa òfin rẹ mọ́, kí n sì jẹ́ dídùn inú rẹ. AMIN.

Eyi si ni ifẹ ẹniti o rán mi, pe ẹnikẹni ti o ba ri Ọmọ, ti o ba si gbà a gbọ́, ki o le ni iye ainipẹkun: Emi o si jí i dide nikẹhin ọjọ.
JOH 6:40
Ẹniti o ti gbà wa lọwọ agbara òkunkun, ti o si ti mu wa lọ si ijọba ayanfẹ Ọmọ rẹ̀: Ninu ẹniti awa ti ni idande nipa ẹjẹ rẹ̀, idariji ẹ̀ṣẹ:
Kol 1: 13-14 .
Nítorí náà bí ẹnikẹ́ni bá wà ninu Kristi, ó di ẹ̀dá titun: àwọn ohun àtijọ́ ti kọjá lọ; kiyesi i, ohun gbogbo ti di titun. kiyesi i, ohun gbogbo ti di titun. II. KỌRỌ̀ 5:17
Ṣugbọn iye awọn ti o gbà a, awọn li o fi aṣẹ fun lati di ọmọ Ọlọrun, ani awọn ti o gbagbọ́ li orukọ rẹ̀: JOH 1:12

Ṣiṣe awọn iṣẹ rere kii ṣe ọna si igbala, ṣugbọn ẹri igbala wa.